WIKIPEDIA

# Afrika

Frá Wikipedia, hin frælsa alfrøðin

**Afrika** er næststørsti heimsparturin í heiminum við einari vídd á 30,3 milliónir km²; Tað svarar til umleið 20% av heimsins landaøki.



Heimskort. Afrika er merkt við grønum.

## Innihaldsyvirlit



## Politikkur

### Trupul byrjan



Á skúla í Gana.

Politiska støðan hevur verið turbolent. Tá ið seinni heimsbardagi endaði í 1945, vóru bara trý sjálvstøðug ríki í øllum Afrika: Liberia, Suðurafrika og Etiopia. Alt Afrika annars var í høvuðsheitum býtt millum Bretland, Frakland, Belgia og Portugal. Tá ið afrikonsku londini tóku loysing, vórðu tey vanrøkt og eftirlond á mest sum øllum økjum. Flestu londini vórðu syndrað, tí hjálandastýrini høvdu sett landamørkini, sum teimum hóvaði best, og mong fólk kendu seg vitiliga skild frá sínum fólki og heimleys í nýggja landinum. Hóast einstakir menn og stovnar hava gjørt vala arbeiði fyri fólkið í Afrika, so hava tey gomlu harraveldini í Evropa lítið og einki gjørt at búgva út londini í Afrika til sjálvstýri. Komu ríki londini uppí var tað ofta til størri ógagns enn til gagns.

Tað skal tí útinnast valaverk, áðrenn livikorini í Afrika eru á hædd við livikorini í Evropa og USA. Londunum tørvar vællærdar embætismenn, teimum trýtur góðar skúlar og góð sjúkrahús, yrkislærdar arbeiðsmenn og virkisleiðarar, ídnaðarvirki tróta og meira fjølbroyttur vinnuvegur og fjølbroyttur matur. Í 1945 stovnaðu flestu ríki í heiminum felagsskapin Sameindu Tjóðir. Hesin felagsskapur hevur til endamáls at fáa frið í heiminum. Hann virkar eisini fyri at fáa burtur atvoldirnar til bardaga og ófrið. Vánalig livikor, fákunna, fátækt, o.s.fr., sum valda í stórum parti av Afrika, eru orsøk til misnøgd og støðugan ófrið. Heimsparturin Afrika eigur nógv ráevni í jørðini, sum t.d. kopar, salt, gull, diamantar, og gimsteinar.

# Fólkið

Í Afrika búgva stívliga 800 milliónir fólk - áttandaparturin av fólkinum í heiminum. Fjølbygdast er við norður- og vesturstrondina, helst í fruktgóðu áardølunum við Nilá, Nigerá, Kongoá og Senegalá. Fólkið fjølgast skjótt í Afrika, tí at mong børn verða fødd í flestum londum. Húskini eru stór, og helvtin av fólkinum er yngri enn 15 ár. Flestir afrikanarar búgva á bygd, men her, sum aðrastaðni í heiminum, leitar nógv fólk sær til býirnar. Mong flyta av bygd undan fátækradømi og vinnuloysi, onnur rýma undan borgarakríggi, turki og hungursneyð.

# Landafrøði

Afrika er heldur minni enn Ásia, men tríggjar ferðir so stór sum Evropa, tó er íbúgvatalið í Afrika ikki meir enn helmingur av tí, sum er í Evropa. Næststørsti heimspartur, Afrika, er ógvuliga fjølbroyttur. Norðantil er Sahara, størsta oyðimørk í heiminum. Mitt í Afrika, báðumegin Miðkring, er tropiskur regnskógur, og sunnantil eru víðir grasgrónir háslættar, ið so líðandi lækka út ímóti strondini. Stórar fjallarøðir eru eisini, til dømis Atlasfjøll fyri norðan og Ruwenzorifjøll á markinum ímillum Uganda og Fólkaræðiliga Lýðveldið Kongo.



Madagaskar er størsta oyggin í Afrika.

## Fjøll

Niðan frá næstan allari strondini í Afrika er nakað av láglendi, annars er landið alt mest bara háslættar við djúpum og nógvum dølum og einstøkum høgum fjallaryggjum. Mætastu fjallaryggirnir eru Atlasfjøllini fyri norðan, fjøllini í Etiopia og fjøllini í Syðra-Afrika. Hægsta fjall í Afrika er Kilimanjarofjall, eitt sloknað gosfjall í Tansania. Fyri eystan er Stóri Rivudalur: Har eru mong vøtn. Nakrar av longstu áum í heiminum eru eisini í Afrika, ímillum teirra eru Nilá, Nigerá, Kongoá og Zambeziá.

# Lond í Afrika

## Miðafrika

- Miðafrikalýðveldið
- Fólkaræðiliga Lýðveldið Kongo
- Kongo
- Kjad

## Eysturafrika

- Burundi

- Djibuti
- Eritrea
- Etiopia
- Kenja
- Komoroyggjar
- Seyskelloyggjar
- Ruanda
- Somalia
- Tansania
- Uganda

## Norðurafrika

- Algeria
- Egyptaland
- Libya
- Móritania
- Marokko
- Sudan
- Suðursudan
- Tunesia
- Vestursahara

## Suðurafrika

- Angola
- Botsvana
- Lesoto
- Madagaskar
- Malavi
- Móritsius
- Mosambik
- Namibia
- Sambia
- Simbabvi
- Svasiland
- Suðurafrika

## Vesturafrika



Afrika í 1914. Síðan 1960 hava flestu hjálond í Afrika fingið frælsi.

- Benin
- Burkina Faso
- Ekvatorguinea
- Fílabeinsstrondin
- Gabon
- Gambia
- Gana
- Guinea
- Guinea-Bissau
- Grønhøvdaoyggjarnar
- Kamerun
- Liberia
- Mali
- Niger
- Nigeria
- Sao Tomi og Prinsipi
- Senegal
- Sierra Leona
- Togo